VIKIPEDIYA

# Rumin tili

Vikipediya, ochiq ensiklopediya

| Rumin tili | |
|---|---|
| **Milliy nomi** | Limba română [limba ro'mɨnə] |
| **Mamlakatlar** | Ruminiya<br>Moldova<br>Rossiya<br>Germaniya<br>Ukraina<br>Italiya |
| **Rasmiylik holati** | Ruminiya<br>Moldova |
| **Soʻzlashuvchilarning umumiy soni** | 25 million |
| **Turkumlanishi** | |
| **Til oilasi** | Hind-Yevropa tillari<br>Roman tillari |
| **Alifbosi** | lotin |
| **Til kodlari** | |
| **ISO 639-1** | ro |
| **ISO 639-2** | rum (B); ron (T) |
| **ISO 639-3** | ron |

**Rumin tili** — roman tillarining bolqonroman guruhiga mansub til, Ruminiya Respublikasining rasmiy tili. Ruminiyadan tashqari Moldaviya, Ukraina, Vengriya, Makedoniya, Bolgariya, Gretsiya, Germaniya, Slovakiya, Albaniya, AQSh va Kanadada tarqalgan. Soʻzlashuvchilarning umumiy soni 25 mln. kishiga yaqin. Rumin tilida banat, krishan, valashmoldavan, maramuresh; Ruminiyadan tashqarida makedonrumin, meglanrumin, istrorumin lahjalari mavjud.

Rumin tilida flektiv va analitik unsurlar birlashib kelgan. Unli tovushlar kattik va yumshoq talaffuz etiladi. Aniqlik artikli otdan keyin keladi; aniqlik va noaniqlik artikllari turlanadi; otlarda jins (rod) kategoriyasi 3 ta: mujskoy, jenskoy, sredniy. Rumin tilida slavyan tillariga xos soʻz yasovchi qoʻshimchalar ishlatiladi; leksikasida ham janubiy slavyan tillarining taʼsiri kuchli.

Rumin tilidagi dastlabki yozma yodgorliklar (maktublar, rasmiy ish qogʻozlari, diniy matnlarning tarjimalari) 16-asr boshlariga taalluqli. Adabiy Rumin tilining shakllanishi 17-asrdan boshlangan, badiiy adabiyot esa 18-asr oxirida paydo boʻlgan. Dastlabki davrlarda kirill alifbosidan foydalanilgan, 1860 yilda u lotin alifbosi bilan almashtirilgan.[1]

**Rumin tili** tillarning hindevropalik oilasiga roman guruhining balqan-roman guruhchasiga kiradi. Rumin tili Moldavan tiliga yaqin. Mana bu dialektlari oʻzgachadir: banatlik, krishanlik, muntyanlik, moldaviyalik (Moldova tarixiy oʻlkasining dialekti), maramureshlik Leksikada janubiy slavyanliklarning taʼsiri koʻp. Rumin tili balqanlik tilli ittifoqqa kiradi. Ilk yodgorliklari (xatlar, ish qogʻozlar, diniy matnlarning tarjimalari) 17 asrning boshlariga kiradi (tarixiy yilnomalar). Badiy adabiyot 18 asrning oxirlaridan boshlab paydo boʻla boshlaydi. Boshlanishida kirill alifbosi foydalanalab, 1860-yili lotin alifbosiga almashtirildi. Ruminiya xalqining 90 % dan ortigʻi rumin tilini oʻz ona tili deb biladi. Jahonda rumin tilida gaplashuvchilarning soni 20 million. Moldavan tili va boshqa dialektlari bilan qoʻshib hisoblaganda 25 millionni tashkil qiladi

## Alibosi

| | | | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|---|---|
| A a | Ă ă | Â â | B b | C c | D d | E e | F f |
| G g | H h | I i | Î î | J j | K k | L l | M m |
| N n | O o | P p | Q q | R r | S s | Ș ș | T t |
| Ț ț | U u | V v | W w | X x | Y y | Z z | |

Serbiya

# Havolalar

- Onlayn-versiya slovarya „Dicționarul explicativ al limbii române“ (http://dexonline.ro/)
- Ruminskiy yazik v Internete (http://swamper.nm.ru/romana/) — podborka ssilok.

# Manbalar


1. Oʻ zME. Birinchi jild. Toshkent, 2000-yil


**Davlat va hududi, rumin tilida gaplashuvchilar**

| davlat | gaplashuvchilar (%) | gaplashuvchilar | aholi (2005) |
|---|---|---|---|
| **Osiyo** | | | |
| horasmiy: | | | |
| Isroil | 3,7 % | 250.000 | 6.800.000 |
| Qozog'iston | 0,1 % | 20.054 | 14.953.126 |
| Rossiya | 0,12 % | 178.000 | 145.537.200 |
| **Evropa** | | | |
| norasmiy: | | | |
| Ruminiya | 89,5 % | 19 420 000 | 21 698 181 |
| Moldova | 9,7 % | 328 642 | 3 388 071 |
| 1,5 % | 29 512 | 2 031 992 | |
| norasmiy: | | | |
| Timok (Serbiya) | 5,9 % | 42 075 | 712 050 |
| Vengriya | 0,8 % | 80 000 | 10 198 315 |
| Ukraina | 0,8 % | 409 600 | 48 055 439 |
| **Shimoliy Amerika** | | | |
| norasmiy: | | | |
| Kanada | 0,2 % | 60 520 | 32 207 113 |
| AQSh | 0,11 % | 300 000 | 281 421 906 |



*Ushbu maqolada Oʻzbekiston milliy ensiklopediyasi (2000-2005) maʼlumotlaridan foydalanilgan.*